- 16 Maart 1939 - إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم . (القرآن) Taoen ka VIII No. 11

**Pangaos langganan:**
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## ISLAM - MAÇONNERIE.[1])

Koe margi noe palinter djaman kiwari dina golongan oemat Islam rea noe lalebet kana roepi² elmoe sareng i'tikad kajaning: Theosofie, maçonnerie sareng sanes-sanesna, toer bersikep dina ka-Islaman, koe emoetan, moedah-moedahan aja faedahna, oepami di dieu njanggakeun pamandangan, jen oemat Islam teu tiasa lebet ka dieu, ka ditoe, loeak leok ngagem doea i'tikad, margi i'tikad Islam mah katjida exclusiefna (ngalagenana red.).

Babakoena dina bagbagan kaacheratan, kapertjaan Islam teu sami sareng elmoe kabatinan noe sanes-sanes.

Kapengker dina „Al-Moe'min" ping 1 Juni 1936 pribados parantos ngalebetan karangan: „Theosofie sanes Islam", ajeuna bade njanggakeun pamandangan: I s l a m t e u t i a s a n g a r a n g k e p s a r e n g m a ç o n n e r i e.

Padoman Islam kasebat dina kalimah sjahadat. Kalimah kahidji disebatna „sjahadat Taohid". anoe pasti sarta tetep, kalimah kadoea disebatna „sjahadat Rosoel", anoe robah-robah noemoetkeun noe djadi Rosoel dina sadjaman-sadjamanna.

Oemat Islam, ngawoengkoel manoetan ka Kdj. Nabi Moehammad s.a.w. Saha² noe manoetan ka Kdj. Nabi Moehammad s.a.w., teu tiasa tjoendoek sareng ngadjoengdjoenan ka pangkat oelama atanapi pangkat alim golongan - golongan sanes², kajaning meester-meester atanapi Grootmeester dina maçonnerie.

Dina agama Islam diwadjibkeun ngendahkeun ka nabi² sareng ka rosoel² noe sanes, sareng diwadjibkeun ngendahkeun kana sanes² agama atanapi i'tikad, asal oelah lebet sanes agama atanapi sanes i'tikad. Djadi agama Islam ngan saoekoer marentah kana ngendahkeun bae, kana sanes² agama sareng sanes² i'tikad teh, moeng njegah kana ngalebetanana, margi sanes-sanesna deui, sanes alesan, sanes haloean, sareng sanes toedjoean.

Agama Islam ngandoeng opat elmoe: elmoe Sjara (foeroe), elmoe Oesoel (akoid), elmoe Tasawwoef sareng elmoe Maripat.

Elmoe Sjara ngandoeng hoekoem², noe disebat „Hoekoem Taklifi" (perdoe, soenat, haram, makroeh, wenang) sareng hidji-hidjina bagian ngandoeng deui 5 hoekoem (sarat, sabab, mane, saheh sareng batil, noe disebat hoekoem wad-i).

Dina sagala amal ibadah djeung atjina sagala pagawean noe patali sareng masarakat, oemat Islam kabeungkeut koe ieu hoekoem² sareng koe „amar ma'roef, nahi moenkar"; anoe mawi oemat Islam teu tiasa nganggo sanes ageman.

Bab ngadjalankeun kamanoesaan dina hiroep koemboeh oemat Islam, noemoetkeun padoman Tasawwoef, koe margi dina agama Islam parantos lengkep atoeran pikeun kaoetamian hiroep, di doenja sareng di acherat.

Ajeuna bade njarioskeun pangaweroeh saeutik-eutikeun tina maçonnerie. Ieu noe bade ditjarioskeun pamendak pribados kenging moeloengan tina boekoe² bab njarioskeun eta elmoe, kajaning boekoe² karangan Boediman, Prof. Bolland, Mr. André de la Porte sareng sanes-sanesna. Doepi anggota-anggotana mah teu kinten pageuhna sareng rikipna, tara kersa tjatjarios bab maçonnerie, soemawonten „papadoean atanapi njarioskeun rasiah-rasiahna mah, margi aja dina anggapan, maçonnerie teh hidji (sadjatining) elmoe anoe saloehoereun „sadjoemblahna elmoe", djadi teu pernah dibanding - banding sareng sanes² elmoe.

Maçonnerie sanes agama, margi teu ngandoeng atoeran adab-adaban ka Goesti Kang Maha Soetji, moeng kenging oge disebat hidji dirigama sapertos Theosofie, hartosna: agama pikeun loemampah di ieu alam. Toedjoean elmoe maçonnerie teu kinten saena; pokona toedjoean kasebat dina ieu leuze: „Liefde, Kracht en Schoonheid".

Koe margi eta maçonnerie teh hidji elmoe (leer) anoe noedjoe kana kaaloesan, kalemesan, kabersihan (schoonheid), kana kategoehan, kasantosaan (kracht), kana katjintaan sareng welas asih (liefde). Doepi agama Islam mah, nja Godsdienst, nja leer ongkoh. Sareng kasaean dina maçonnerie, parantos aja salebeting Islam.

Maçonnerie hidji elmoe kadoenjaan „to", anoe ditoedjoe kasalametan, kalaksanaan (succes), kamoeljaan, kamandjoeran, kasantosaan sareng kaagoengan di doenja.

Salamet laksana, moelja, santosa, agoeng koe tanaga, „boedi pakerti", kadaek, karadjinan diri sorangan. Djadi diri sorangan noe didamel zwaartepunt, sanes deui sareng Islam. Menggah dina Islam mah noe didamel zwaartepunt teh kaagoengan Toehan, noemoetkeun dalil: „Innalloha 'ala koelli sjai-ien Qodier", sareng: „Wa anna ila robbikal moentaha'. Teu aja hidji barang anoe kaloear tina Qoedrat Irodat Toehan, sareng sagala-gala balik ka Toehan.

„La haola wala qoewwata illa billah". Teu aja anoe ngabogaan kakoeawatan (kasantosaan), lian ti Goesti Kang Maha Soetji.

Bagian ageng dina Islam, bagbagan kaacheratan noemoetkeun dalil: „Addoenja mazro'atoel achiroti" sareng „Addoenja matijjatoel Moe'minien".

Dina agama Islam, kadoenjaan teu kenging dipisahkeun tina kaacheratan, anoe mawi aja ieu doa: „Robbana atina fiddoen-ja hasanatan, wafilächiroti hasanatan, waqina 'adabannar".

Djalma noe beriman Islam, teu tiasa ngobogaan sanes kapertjajaan lian ti noe kasebat dina „Arkanoel Iman". Sareng teu tiasa lesot tina „Arkanoel Islam".

Ieu „Arkanoel Iman" sareng „Arkanoel Islam", teu kenging dirangkep-rangkep sareng sanes-sanes padoman (richtlijnen) atanapi sanes kapertjajaan atanapi i'tikad (overtuiging).

Doepi pangatoeran maçonnerie mah, teu ngalarang kana lebetna oemat Islam. Namoeng djalaran agama Islam sareng maçonnerie sanes-sanesna deui i'tikadna sareng atoeran-atoeranana, menggah pikeun oemat Islam mah henteu diwenangkeun lebet maçonnerie, atanapi sanes² leer. Oepami aja tea mah oemat Islam lebet maçonnerie, sala-sawiosna bae, Islamna atanapi maçonna henteu toelen,

---

[1]) Vrijmetselarij atanapi koe oerang lembor Bandoeng disebatna teh „Koempoelan-Roemah-Setan". Red.

## Radja Solo.

*Bedja-bedja parantos disebarkeun ka mana-mana, jen „P a n g e r a n H a n g a b e h i" poetra Soesoenan soeargi - noe pangbarepna diangkat kana ngagadang Karaton Solo ngagentos noe djadi rama.*

*Kdj. Goepernoer Solo geus nampi parentah ti Batawi, andjeunna koedoe ngabadamikeun kontrak perdjangdjian anjar reudjeung Kandjeng Soenan noe anjar diangkat.*

*Diistrenanana kira² dina boelan Mei.*

margi toelen doeanana mah teu tiasa. Toelen emas, henteu tiasa ngahidji sareng toelen perak, ibaratna. Koe margi eta agama Islam, t e u w e n a n g d i - t j a n d o e n g.

Noe toemerap ka oemat Islam noe lebet maçonnerie sapertos kieu:

1. Noemoetkeun kapertjaan Islam pertjaja kana gandjaran sareng siksaan acherat, maçon t e u p e r t j a j a kana gandjaran sareng siksaan acherat.*)

2. Oemat Islam manoetan sareng ngadjoengdjoenan ka Kdj. Nabi Moehammad s.a.w., maçon h e n t e u.*)

3. Oemat Islam kabeungkeut koe hoekoem-hoekoem sareng koe „amar ma'roef, nahi moenkar", maçon h e n t e u.*)

4. Dina maçonnerie teu aja poedji, tafabet sareng moedjidjat. Sareng roepi² deui pisan perbedaan auteurs Islam sareng maçonnerie.*)

5. Oemat Islam hiroepna ngalakonan sjahadat, maçon henteu. Enz. Enz.*)

Sakieu bae, pikeun saajeunaeun mah, oepami perloe bade disamboeng deui.

TJIPTA RASA.

——————

*) Atoeh oepami kieu mah, koe Islam tangtos ditjap „k o e f o e r". Red.

——————

Pihatoer ti Redactie.

Kateda, kasoehoen, kalingga-moerda. Karangan anoe saroepi kieu pisan, noe bakal ngahatoerkeun timbangan ka soegri kaom intelektoeil anoe sok midoea Islam teh.

Noe djadi angen² sareng pangarep-ngarep ahli-ahli Al-Moe'min, teu aja sanes, soepados soegri noe bade ngalebetan pakempelan saroepi kitoe, moegi kersa maladjar heula ageman koe andjeun, toeloej dibanding-banding, mentjog henteuna atanapi ngalanggar henteuna i'tikod Islam, bilih matak goegoer ka-Islamanana.

Paneda ka linggih djrg. T j i p t a - R a s a: moegi ngersakeun ngerepan, masihan pangdeudeul noe saroepi kitoe teh, margi karaos boetoehna koe noe penting eusi karanganana sareng p e n - t i n g pangarangna.

# Sadjarah idjtihad djeung moedjtahid.

Samboengan A. M. no. 9.

— — — — — — — — —

SD. MAALIK BIN ANAS R. A.

لَا يُفْتَى وَمَالِكٌ فِى الْمَدِيْنَةِ

„Moal aja djalma noe koemawani ngaiftaa satoengtoeng M a a l i k masih aja di kota Madinah."

Ieu pamanggoel agama sok katelah oge „Imam Daril-Hidjroh" panoengtoen kota Madinah, sarehna di kota Madinah teh dina waktos harita mah, teu aja hidji djalma noe langkoeng a l i m sareng langkoeng oeninga tina hal elmoe fakih ti manan Imam Maalik, dongkap ka aja paribasa noe eusina saperti noe diserat dina moto ieu seratan.

Dibabarkeunana ieu pamanggoel dina taoen 95 tina Hidjroh. Pakoelitanana bodas, dedeganana djangkoeng gede, mastakana gede toer botak. Ramboetna noe parantos bodas tara dipoelas, diantep sina tjawoekwoek ngalap panganggo Imam Ali.

Anggoanana salamina netjis toer beresih tara kersa nganggo anggoan noe kotor djeung teu rapih potonganana, sabab pamendakna a n g g o a n t e h, g a m - b a r n a b a t h i n.

Andjeunna meh salamina kagoengan abdas, sareng satoengtoeng di Madinah tara pisan toetoenggangan, ngahormat kana djasad K. Rosoel noe dipendem di dinja.

Tara pisan andjeunna tinggal: ka Masdjid, ngiring pasaran, ngalajad noe gering sareng noe sanesna deui noe diparentah koe sjara. Ka saban cholafaa djeung ka noe lianna ngahormat samistina sjara.

Dina hidji waktos Cholifah Al-Mahdi, ramana Bg. Haroen-Arrosjid, soemping ka Madinah, masihan artos doea reboe Djeneh ka Imam Maalik. Teu koengsi lami ti harita torodjol soemping oetoesan Cholifah, noe djenengan Arrabi' ngemban timbalan soepaja Imam Maalik ngiring Cholifah ka kota Bagdad.

Saoer Imam Maalik ka eta Oetoesan: „Bedjakeun koe maneh ka Kdj. Radja, jen artos paparin teh aja keneh teu atjan tjotjeng."

Dina hidji waktos andjeunna lebet ka Cholifah Abi Dja'far Al-Mansoer; sakabeh pangagoeng nagara katoet menak-menak Bani Hasjim pada njarioem panangan andjeunna, moeng Imam Maalik bae noe henteu teh.

Tina hal kaalimanana parantos diarakoe koe sakoemna para Oelama noe araja dina djaman harita, malah saoer Jahja bin Moein:

كَانَ مَالِكٌ مِنْ حُجَجِ اللهِ تَعَالَى عَلَى خَلْقِهِ إِمَامًا

لَا يَبْلُغُ الْحَدِيْثَ إِلَّا صَحِيْحًا وَلَا يُحَدِّثُ إِلَّا

عَنْ ثِقَاةِ النَّاسِ

„Maalik teh, tjitjiren tina kakawasaan G. Alloh noe ditembongkeun ka para machloekna, hidji Imam noe tara narima Hadis salian noe soheh."

Saoer Imam Sjafe'ie:

إِذَا جَاءَكَ الْحَدِيْثُ عَنْ مَالِكٍ فَشُدَّ بِهِ يَدَيْكَ

„Lamoen maneh kadatangan Hadis ti Maalik, maneh koedoe pertjaja, oelah mangmang deui."



Salamina sok teroes terang, tara sieun djatoh merek; noe oeninga diwaler, noe teu oeninga disebatkeun teu oeninga bae.

Dina hidji waktos aja hidji djalma datang ka andjeunna naroskeun hidji masalah, tapi walon andjeunna ka eta djalma „T e u t e r a n g."

Omong si eta djalma: „Djoeragan! abdi teh djaoeh didjoeg-djoeg, anggang diteang, taja sanes noe dimaksad salian ti bade naroskeun tina eta masalah ka gamparan, moeng ajeuna bet diwaler koe „teu terang", atoeh naon noe kedah ditjarioskeun koe sim abdi ka para ahli abdi di rorompok". Saoer Imam Maalik: „Bedjakeun bae jen kaoela „teu terang".

Tina kategoehan iman I. Maalik parantos tembong kalawan terang, nja eta dina nalika andjeunna ditaros koe salasahidji Cholifah Banil Abbas: „Naha Qoer'an teh machloek atawa lain?"

Doepi waleranana soelaja djeung pamendak Cholifah, nja eta machloek.

Koe margi kitoe I. Maalik teh ditibanan hoekoem rangket koe Cholifah, nepi ka koelit poendakna lalesotan. Nanging sanaos kitoe oge, I. Maalik tetep dina kajakinanana.

Koe ieu hoekoeman djenengan I. Maalik sanes toeroen, moeng kalah ka beuki woewoeh seungit bae, malah pangrangket teh lir saibarat hidji bintang noe mapaesan salira andjeunna.

Dina taoen 192 H. ieu pamanggoel Islam moelih ka rohmatoelloh di kota Madinah, dipendemna di Al-Baqi'.

انا لله وانا اليه راجعون

T. J.

T e r a s k e u n e u n.

## PATAROSAN.

Mohon diterangkan dengan katrangan jang tjoekoep lengkap sebagai nas-nas dan dalil²nja, agar soepaja bisa memberi mamfaat kapada saja dan kapada sekalian pembatja² A.M. enz. amin, amin, amin.

1 Bagemana hoekoemnja orang jang sapeh mempoenjai istri lebih dari pada satoe? Kalau tidak boleh bagemana hoekoemnja Kodi jang menikahkan? Dan orang bagaimana jang dinamakan sapeh?

2 A poenja istri baroe abis (brenti) dari pada nipas, sabeloemnja didoehoel (قبل الدخول) teroes ditjeraikan; Bagaimana idahnja dan hoekoemnja?

3 Orang kapir dateng ka romahnja Zaid, akan masoek Islam, djika si Zaid maoe nikah sama dia: Apakah si Zaid wadjib noeroetken permintaannja si kapir? (wadjib mengawin?).

4 Orang perempoean tiada katamtoean nasabnja (مجهول النسب) datang ka Kodi minta dikawinken sama 1 orang jang hina kerdjaannja. Apakah itoe Kodi wadjib menikahkennja?

Wassalam,

poen Tohir Abonne 1867.

* * *

### PATAROSAN.
Abonne 1867.

1 a. Ari noe sapeh kenging gadoeh bodjo leuwih ti hidji?
b. Moen teu kenging, koemaha hoekoemna Kodi anoe nikahkeunana?
c. Noe koemaha anoe diseboet sapeh teh:

### WALONAN.

a. Pikeun anoe sapeh, soemawonten gadoeh bodjo doea-tiloe, hidji oge teu sah, lamoen teu kalawan idin walina.

Ari kalawan idin walina mah teu aja halanganana, saperti noe kaoengel dina kitab Takrieb katja 401 sisi Badjoeri djoez I.

وَأَمَّا السَّفِيهُ فَيَصِحُّ نِكَاحُهُ بِإِذْنِ وَلِيِّهِ

Hartina: „Noe sapeh teh sah nikahna, tapi koedoe kalawan idin walina."

Djadi, lamoen anoe sapeh datang sorangan ka Kodi menta dikawinkeun, eta teu kenging.

b. Kodi anoe nikahkeunana tangtos bae doraka, haram.

c. Ngaran sapeh teh, noemoetkeun noe kaoengel dina Taqrieb:

وَالسَّفِيهُ الْمُبَذِّرُ لِمَالِهِ

Hartina: „Ngaran sapeh teh nja eta noe sok ngamoebadirkeun kana hartana."

Ari ngamoebadirkeun diterangkeun deui dina Badjoeri:

صَرْفُ الْمَالِ فِي غَيْرِ مَصَارِفِهِ

Hartina: „Ngamoebadirkeun teh nja eta sok mitjeunan doeit atawa make doeit lain kana koedoena, dipake ka noe teu mangfa'at doenja acherat. Sok dipake ka noe haram oge saperti: nginoem arak atawa djinah, harta teh diseboetna dimoebadirkeun."

Nja kitoe deui, lamoen toekang dagang sok ngaroegikeun daganganana, anging lamoen dina hatena niat sidekah, eta mah henteu.

Djelema anoe resep kana kadaharan koedoe sing sarwa ngeunah, pakean koedoe sing sarwa aloes, tapi milih anoe halal, eta mah lain sapeh, lain ngamoebadirkeun.

Djadi pendekna djelema sapeh teh djelema awoentah, toekang mitjeunan doeit teu poegoeh, teu nja'ah kana doeit, rasa maneh loba, teu hese ngalana, teu pilih halal-haram, mangpa'at teu mangpa'at, djangdji resep, djangdji poeas bae. Tah djelema kitoe, moenggoeh sjara' djoeal beulina oge, atawa bebereanana henteu sah, dianggap saperti boedak atawa anoe teu boga pikiran bae.

M. a.

* * *

2. A. gadoeh bodjo ngadjoeroe, barang geus saat ngagetihna (نفاس), teu koengsi doechoel, toeloej ditolak, eta koemaha iddahna.

### DJAWAB:

Awewe anoe ditolak bada hed atawa bada nifas eta iddahna tiloe kali soetji.

Ari teu wathi dina memeh ditolak, eta kedahna kitoe, soepaja iddahna teu pandjang teuing, bisi toeloej reuneuh.

Tolak anoe ditibakeun bada wathi, diseboetkeun tolak bid'ah, hoekoemna haram.

وَالْبِدْعَةُ أَنْ يُوقِعَ الزَّوْجُ الطَّلَاقَ فِى الْحَيْضِ

أَوْ فِي طُهْرٍ جَامَعَهَا فِيهِ (تقريب)

„Ngaran tolak bid'ah anoe haram teh nja eta nibakeun tolak dina keur waktoe hed, kotoran (حيض) atawa dina waktoe keur soetji anoe dikoeleman."

Djadi lamoen rek nolak teh, oelah boeroe-boeroe, koedoe sabar, toenggoean sina njorang hed heula, sina geus soetji deui ti dinja sarta oelah dikoeleman deui, tepi ka diragragan tolak tea.

إِنْ كَانَتْ حَائِلًا وَهِيَ مِنْ ذَوَاتِ الْحَيْضِ

فَعِدَّتُهَا ثَلَاثَةُ قُرُوءٍ وَهِيَ الْأَطْهَارُ

„Lamoen hail (anoe teu keur reuneuh), anoe sok kotoran, eta iddahna teh tiloe qoeroe hartina tiloe soetjian."

Ngaran qoeroe (soetji) teh nja eta beresih antara hed djeung hed atawa hed djeung nifas.

M. a.

* * *

3. Aja kafir datang ka si Djaed, rek aboes Islam, lamoen si Djaed daek ngawin ka manehna; koemaha si Djaed wadjib ngawin ka eta kapir, soepaja aboes Islam tea?

### DJAWAB:

Lamoen aja djelema (kapir) njarita hajang aboes Islam ka oerang, wadjib harita keneh koe oerang dititah atawa ditoengtoen matja sjahadat:

أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ

teroes bere njaho hartina jen: Koedoe pertjaja, naek sjaksi, jen saenja-enjana teu aja Pangeran lian Alloh, djeung njaksian, jen saenja-enjana Kg. Nabi Moehammad eta oetoesan (piwarangan) Alloh. Oelah ditanja pandjang, oelah diengkekeun deui, oelah dititah koedoe ka Kijai, koedoe ka Kaoem atawa koedoe ka Panghoeloe, hartina oelah diengkekeun deui. Ka Kaoem atawa disoenatan mah, keun bae heula.

Lamoen geus daekeun matja kitoe, kakara bawa tjarita pandjang.

Ari eta mah perkara menta dikawin, koemaha oerangna, koemaha awewena, ari nja kolot baketoet tambah soewing mah, moal saroea djeung sabalikna, bisi goedjroed djeung oerang goah deuih ongkoh.

Djadi, hal ngawin teu wadjib koe lantaran aja noe menta Islam.

Tapi, lamoen di oerang longsong, lengoh, katimbang piislaheun, ari kaajaan awewena tjotjog mah, tangtoe bae hade. Hade djeung wadjib eta teu saroea.

* * *

4. Awewe oerang manjang-moenjoeng, anoe teu poegoeh oesoel-asalna, teu terang indoeng-bapana, toeloej datang ka Kodi menta ditikahkeun ka djelema noe hina, koemaha Kodi wadjib ngawinkeunana?

### DJAWAB.

Kodi mah oelah roesoeh² nikahkeun anoe menta dikawinkeun, tapi koedoe dipariksa pandjang heula, bisi diahir aja boentoetna, bisi awewe anoe minggat ti salakina, bisi kitoena teh akoe-akoean woengkoel, dj. s. l.

Ari geus asak papajan mah, jen enja awewe lengoh anoe teu aja kakaitanana, teu aja walina, nja Hakim tea bagianana. Lamoen teu ditikahkeun, meureun ngantep sina djinah. Kantenan bae Kodi wadjib ngoeroeskeunana, ngawinkeunana.

Doemeh salakina hina, eta teu aja halanganana, ari soeka pada soeka mah.

Wassalam,

M. a.




Samboengan A. M. No. 10.
(Nadruk verboden).

— — — — — — — — —

Sanggeus poepoes Sd. Aboebakar, diganti koe Sd. Oemar, sarta gelaranana „Cholifatoe Cholifati Rosoelillah" (wawakilna wakil - Kdj. Rosoel). Tapi koe sabab eta gelaran katjida teuing pandjangna, nja dipondokkeun diganti koe tetelahan „Amiril-Moe'minin" noe pihartieunana kira² „pamingpin para Moe'minin".

Eta pingpinan pamarentah diseboetna „al-chilafah" atawa „imrotoel-Moe'minin" atawa „imarotoel-Moe'minin" atawa „al-imamatoel-oedzma". Ari noe njepengna sok diseboet „al-cholifah" atawa „amiroel-Moe'minin" at. „al-imamoel-a'dzom".

Koe eta pamarentah, manoesa kabeh dipandang doeloer pet koe hinis (bapana Adam, indoengna Hawwa). Eta doeloer² pabarentjaj djadi doea golongan: Moe'min djeung Kafir. Golongan Moe'minin koedoe ngabangoen djadi hidji oemat anoe kalajeutanana djeung karapihanana saperti sabadan, saawak, sanjawa, sakangeunah, sakanjeri. Golongan Kafirin, koe eta pamarentah, estoe tjoekoep dibere kaadilan anoe sampoerna.

Koemaha noengtoenna eta pamarentah kana kamadjoean elmoe aherat djeung kapinteran doenja? . . . . Teu koedoe ditjaritakeun deui, tendjo bae toeh! . . . djaman emasna elmoe djeung kapinteran Islam.

Tah kitoe sipatna pamarentah Islam, anoe i'timadna kana Qoerän dj. Soennah Rosoeloelloh s.a.w., toeloej kana idjtihadna „choelafa' rosjidin" (Aboebakar, Oemar, Oesman djeung Ali) djeung noe sabadana, satoengtoeng teu njoelajaan kana „nas" djeung „idjma".

Dina pamarentah Islam, manoesa teu diwidian njieun sjariat sakahajangna. Tapi, dina oeroesan² anoe sok robah² noeroetkeun kaajaan tempat djeung djaman, sarta koe „Sjari'" (noe ngadamel sjariat Islam) geus dipasrahkeun ka ahli „sjoero" (permoesawaratan) anoe dipingpin koe „amiril-Moe'min" djeung koe para „moedjtahidin" (ahli idjtihad). Tah dina oeroesan-oeroesan noe kitoe mah bisa dibadamikeun koe ahli „sjoero" dj. imamna (amiroel-Moe'minin) koemaha piislaheunana pikeun oemat.

Golongan Kafirin anoe aja di wewengkon pamarentahan Islam, estoe dibere kaadilan anoe katjida sampoernana: teu dipaksa sina asoep Islam, teu dibeungbeuratan kawadjiban zakat, djihad (perang sabil) d.s.b., ngan oekoer dimistikeun majar saroepa padjeg taoenan noe enteng, diseboetna „djizjah". Ari hak² kadoenjaanana disaroeakeun dj. Moeslim (لهم ما لنا وعليهم ما علينا).

Koe atoeran zakat, bisa ditanggoeng kaamanan antara kaom miskin djeung kaom beunghar. Djeung koe ajana „hoedoed" (hoekoemanana anoe maling, ngabegal, maehan, d.s.b.) anoe ditangtoekeun koe Islam, djadi pohara koeatna katengtreman djeung katartiban oemoem."

Hasan: „Ti iraha ngawitanana soerem tjahaja karadjaan Islam teh?"

Djrg. Goeroe: „Djawabanana eta pertanjaan aja dina djawaban pertanjaan ieu: „Ti iraha mimitina leungit sipat² pamarentahan Islam?" Djeung oelah kaliroe, pamingpin pamarentah Islam teh lain „radja" tapi „cholifah".

Hasan: „Katerangan ama tina hal Islam kalintang pentingna, doegi ka aja djorodjoj hajang tiasa ngartos kana kitab² seratan oelama-oelama anoe laloehoeng, boedjangga² anoe kawentar, soemawonten eta mah Qoerän sareng Hadis, kalintang koemedjotna hajang tiasa paham kana basana."

Djrg. Goeroe: „Lamoen oedjang geus bisa kitoe, tangtoe tambah jakin jen agama Alloh geus sampoerna, teu koedoe ditambahan atawa dikoerangan deui, soemawonna dirobah mah. Koe sabab eta, kanabian teh geus ditoetoep koe kanabianana K. Nabi Moehammad s. a. w., nja kitoe deui karosoelan geus anggeus koe karosoelan andjeunna, sakoemaha noe geus diterangkeun koe Qoerän djeung Hadis.

Samboengeun.

## Toetoeran Tasaoef.

*Samboengan A. M. No. 10.*

*Koe Al-Madani.*

— — — — — — — — —

### PANON.

Panon teh hidji anggahota, hidji kanimatan paparin Noe Maha Soetji, anoe teu aja pihargaeunana tina koe ahengahengna. Sadjeroeun eta panon aja pirang² rasiah Noe Maha Soetji noe teu katepi koe harti, noe teu kahontal koe akal, anoe noedoehkeun kana kabidjaksanaan djeung kakawasaan noe ngadamelna. Toer eta panon dipaparinkeunana ka oerang, henteu kalawan disoehoenkeun heula, sarta teu aja heula kahadean oerang, terhadep ka Andjeunna anoe hak koedoe dipaparin kanimatan anoe sakitoe loehoengna. Tapi G. Alloh maparinkeunana panon ka oerang teh, estoe maloeloe koernia piwelas Andjeunna bae, oedjoeg² goebrag teu sakara-kara.

Sawareh tina kaahengan panon, dihadja koe noe maparinna teh disimpen dina tempat anoe legok nja eta kongkolakna, maksoedna soepaja oelah katebak-teboek, kasoegang - sigeung. Sadjabana ti eta disadiakeun ampeg pikeun noeroeban eta panon dimana perloe, nja eta biwirna; disadiakeun pangepoek bisi aja roentah anoe asoep kana djero panon, dimana aja kokotor anoe rek asoep, boeroe² ampigna noetoep, sarta pangepoekna ngeboetkeun eta kokotor soepaja oelah asoep ka djero.

Panon teh teu paja moeka lila, teu paja kaanginan sok babari toehoer, dina toehoerna karasana peurih, sareukseuk, koe sabab eta, disajagikeun koe Goesti Alloh balong tjipanon anoe tjaina salawasna njerembih kana eta panon, sarta njerembihna katjida sedengna, teu loba teuing, teu saeutik teuing, tapi dengdeng majeng saendengna. Eta balong tjipanon doeka dimana ajana. Djalma noe teu boga doea panon tjoekoep kahinaanana, tjoekoep kamasakatanana.

Dina roeksakna panon, soesah ngomeanana, lantaran teu aja bengkelna, dina leungitna soesah ngagantina, lantaran teu aja dagangan, sanadjan werat meuli koe satangtoeng koedjoer.

Ana panon sakitoe ahengna, sakitoe goenana, djeung sakitoe gedena kanimatanana, atoeh koedoe njaah kana panon teh, koedoe moelang tarima ka noe maparinna, lantaran lamoen nimat teu ditarimakeun sok leungit deui, ditjandak deui koe noe Kagoengan.

Koemaha atoeh ari narimakeun kana kanimatan?

Ari narimakeun kana kanimatan nja eta, eta kanimatan teh koedoe dipake salawasna kana barang anoe dianggo karido koe noe maparinna, sarta didjaga salawasna tina barang anoe dipikabentji koe Andjeunna.

Ajeuna oerang nerangkeun tina naon panon teh koedoe didjagana?

Panon koedoe didjagana tina opat roepa poko: kahidji poma pisan dipake nendjo ka awewe anoe lain mahrom, lantaran nendjo ka awewe teh matak ngahoedang kana sjahwat, anoe achirna matak tiba kana bahja anoe leuwih rongkah.

Timbalan K. Nabi s. a. w.

إن النظر الى محاسن المرأة سهم مسموم من سهام ابليس

Hartosna: „Ari nendjo kana katepegan awewe teh, boh roepana, boh dedeganana, eta djamparing iblis anoe beunang ngaratjoenan."

Pikeun djalma anoe geus njoba mah, siga kabina - bina djamparing meunang ngaratjoenan teh, lantaran karasa, koemaha njelesepna eta djamparing kana hate, sabada ningal awewe noe soeroep djeung lelemboetan, nepi ka lamoen koerang² pitoeloeng Noe Maha Agoeng mah nja di dinja pisan njantongna pibahjaeun teh, sakoerang-koerangna matak poegag kana milampah ibadah, atawa matak bingbang dina djero milampahna, teu bisa salse, teu bisa choesjoe, tapi hate goepek dina noe katendjo tea bae.

Kadoea, sanadjan lain ka awewe, ari kira² matak ngahoedang sjahwat mah oelah keneh bae ditendjokeun panon teh, saperti nendjo lalaki anoe tegep (pikeun djalma anoe sok bogoh ka lalaki deui), lantaran anoe kitoe mah bisa djadi achirna matak tiba kana kalakoean anoe leuwih kedji ti batan zinah نعوذ بالله من ذلك.

Teraskeuneun.

## PANGOENINGA.

Pangersa djrg. Goenoeng Rosa.

Pangdeudeul parantos katampi kalajan kabingahan noe teu aja hinggana; eusina beuneur penting keur oemoem, moeng teu tiasa kamoeat ajeuna, margi sesek teuing, kapiheulaan koe noe langkoeng pajoen. Insja Alloh, manawi dina no. 12. Antos bae.

—o—

Pangersa djrg. abonne no. 1286 Wk.

Serat pasihan katampi pisan. Teu kinten asesena kana pangdjaring salira djoeragan kana montjorongna Islam, jaktos, jaktos kedah kitoe. Malah bakating koe tjotjog-tjotjogna, teras bae satampi serat pasihan teh dilereskeun, dioeroeskeun, dibadamikeun sareng noe kagoengan kakawasaan.

Boeahna seratan djoeragan teh, anoe saenggal-enggalna bade ngadamel koeli Tionghoa anoe pingaladenaneun noe meuntjit babi.

Panoehoen moegi djoeragan kersa nganoehoenkeun ka Jang Agoeng, amal ma'roef salira djoeragan berhasil besar.

## Assalamoe'alaikoem w. w.

Pangkoer piwoelangna bapa ka baroedakna, anoe kabandoengan koe poen NN. Kieu :

1e. Baroedak bapa papatah, moengpang meungpeung maraneh masih laleutik, dialadjar sing saroehoed, bisi djadi tjara bapa, di bapa mah ajeuna kari kadoehoeng, bongan teu daek diadjar, keur leutik ngan resep oelin.

2e. Leuleugeur ari maneh mah, sing enjaan kana dialadjar ngadji, peupeuriheun ka noe djaoeh, lain bapa henteu hajang, masantrenkeun ka maraneh ka noe mashoer, ari palebah dinja mah, meureun maraneh ge ngarti.

3e. Tjing atoeh di noe deukeut mah, kilangbara nepi ka djadi kiai, ngan oelah nepi ka loepoet, lapoer teu bisa aksara, sabab lamoen kana aksara teu wawoeh, eta pohara bodona, kaseboet golongan roegi.

4e. Anoe matak bapa nitah, sabab bapa eta noe boga wadjib, marentah njaliar elmoe, moen teu nitah teh doraka, eta kitoe noe didawoehkeun koe Rosoel, moega oerang masing iman, sabab Rosoel sifat sidik.

5e. Sangeukna mah poegoeh pisan, waktoe bapa keur leutik dititah ngadji, ka sepoeh teu daek noeroet, ajeuna karasana mah, awak bapa katjida bodo baliloe, tjing atoeh di maraneh mah, kana ngadji sing tarigin.

6e. Sabab kitoe soekoer pisan, di maraneh geus diadjar ti leuleutik, poma pisan sing taroehoe, oelah katerap bosenan, geura ambah agama Islam noe loehoeng, masing nepi ka djoetjoengna, boeat bekel lahir batin.

7e. Tapi ari enjana mah, lain woengkoel ka baroedak noe laleutik, nadjan noe geus kolot ripoeh, eta saroea wadjibna, dialadjar kana ngadji roepa elmoe, tjindekna ka kabeh Islam, kolot boedak menak koering.

8e. Saoer sahidji sahabat, kaoela mah mani weleh henteu ngarti, moen djalma teu njiar elmoe, deui reudjeung sabalikna, pikeun djalma noe getol tolaboel ilmoe, djaoeh tina karoegian, balik oentoeng lahir batin.

9e. Anoe matak wadjib tolab, sabab amal djaoeh tina bisa djadi, lamoen henteu reudjeung elmoe, tangtoena djadi gaplahna, nadjan getol kana ibadah ngadoekdoek, eta mo aja goenana, koe Ibnoe Roeslan diwarti.

10e. Oelah njeboetkeun teu bisa, dina eukeur oerang dialadjar ngadji, moen tatjan moeloehan tahoen, kitoe saoer Ibnoe Hadjar, andjeunna ge diadjar patpoeloeh tahoen, tina teu aja bosenna, nepikeun ka djadi 'alim.

11e. Ari anoe mimitina, diadji teh heulakeun elmoe aqoid, teroes fiqih djeung tasawoef, masing nepi ka ngartina, sanggeus ngarti oerang koedoe teroes madjoe, kana elmoe noe sedjenna, kaja parabot djeung tafsir.

12e. Sakitoe bapa papatah, pek tjatetkeun koe maraneh dina ati, ingetkeun saoemoer-oemoer, reudjeung prak ngamalkeunana, didoakeun maraneh sing hasil maksoed, moegi Alloh ngaidjabah, saralamet lahir batin.

TAMMAT.

Moegi manfa'at. Alfatihah. Amin.

Wassalam noe dloif NN.

## KAHARDJAAN.

Dina madjallah Pereconomian Ra'jat Januari 1939 no 1 noe dipedalkeun ti Departement van Economische zaken, aja artikel pasal paoesahaan tina kalapa, noe djadi sala-sawios paoesahaan loeloegoe pikeun tatali hoerip di oerang. Dina Perec. Ra'jat teh maparin pamandangan pikeun ichtijar sakadar ngamadjengkeun eta paoesahaan, babakoena koe djalan koperasi.

Diterangkeun wireh harga kalapa atanapi kopra teh sanes tergantoeng tina rea atanapi saeutikna kalapa woengkoel, tapi oge tina sedjen$^2$ barang dagangan noe ngandoeng gemoek (minjak) tjara kalapa. Koe sabab eta kalapa woengkoel teu bisaeun ngobah harga di pasar doenja. Djadi hese pisan pikeun milari kamadjengan dina ieu paoesahaan teh kalawan hajang ngarobah harga di pasar doenja mah. Ngan bisa oge sakadar aja kaoentoengan saeutik-eutikeun koe dichtijaran dina djalaning dagang kalapa (kopra) di dieu bae.

Sanaos harga kalapa (kopra) nepi ka . . . . . ditoena mah aja oge meueusan, tapi noe katampi koe bapa tani mah . . . sakitoe tea bae, margina eta antawis noe kagoengan kebon kalapa sareng pabrik minjak atanapi exporteur$^2$ di kota$^2$ ageung teh rea tusschenhandelaar, tegesna tangkoelak$^2$ sareng soedagar$^2$ handap enggoning tatalepa ngadjalankeun kalapa (kopra) tea.

Satiap tusschenhandelaar njandak kaoentoengan . . . . . noe tangtos sabage boeroehan gawena. Sanadjan saoerangna njandak saeutik$^2$, atoeh boeboehan rea oerangna, nja aja oge perelekna meueusan moen digoendoekkeun mah.

Oepami bapa$^2$ tani ichtijar soepaja djoeal-beuli kalapa (kopra) teh atoeh teroes bae ka pabrik minjak atawa ka exporteur, meureun eta perelek teh bisa katampi koe pribadosna. Akalna koedoe ngahidji njieun koperasi. Ngan sesahna eta noe karagoengan kalapa teh sok kabeungkeut kalawan hoetang voorschot koe tusschenhandelaar tea. Soeal eta tiasa dibereskeun koe Dienst der schuldbevrijding di Dep. van Econ. zaken keneh, asal bapa-bapa tani geus ngahidji ngadegkeun koperasi tea. Kalawan pitoedoehna Dep. van Econ. zaken tiasa diatoer hal koperasina sareng voorschotna, artos pangaboetoeh bapa tani tea.

Paosna pasal ieu baris ditoengtoet didadarkeun dina A. M.$^2$ saparantos ieu. Soegri noe karagoengan kebon kalapa perjogi ngoeninga, kedah maos rada enja$^2$. Noe teu atjan kagoengan A. M. perjogi enggal lebet abonne soepados jasa maos sareng ngamanah-manah kalawan tengtrem hal kamadjengan paoesahaan kalapa tah.




Samboengan A. M. No. 10.

— — — — — — — — —

## SOLAT DJOEM'AH.

Kaoenggel dina kitab tanwiroelqoeloeb djoem'ah teh lebaranana para Moe'minin, djeung poë anoe moelja anoe ditangtoekeun pikeun oematna Kangdjeng Nabi Moehammad s. a. w. Dina poë eta Robboelalamin ngersakeun ngamerdikakeun genep ratoes djalma tina seuneu naraka.

Saha$^2$ anoe maöt dina poë Djoem'ah dipasihan gandjaran anoe mapakan kana gandjaranana anoe mati sjahid kalawan didjaga tina fitnahna koeboer.

Demi diperdoekeunana solat djoem'ah di Mekkah wengian isro. Eta solat leuwih afdol ti antero solat; hidji kanimatan anoe dipasihkeun koe Alloh Ta'ala ka para Moe'minin, lantaran poë eta Andjeunna njipoeh dosa$^2$. Koe sabab eta poma pisan solat djoem'ah teh koe oerang rek ditinggal atawa dilalaworakeun.

Dawoehan Alloh Ta'ala dina Al-Qoeranoelkarim:

يا أيها الذين آمنوا إذا نودي للصلاة من يوم الجمعة فاسعوا الى ذكر الله وذروا البيع ذالكم خير لكم ان كنتم تعلمون. فاذا قضيت الصلاة فانتشروا فى الارض وابتغوا من فضل الله واذكروا الله كثيرا لعلكم تفلحون (سورة الجمعه)

Soendana kinten² kieu: „He! sakabeh anoe ariman! lamoen geus ngadarenge adzan pangadjak solat djoem'ah djoeng arindit, taringgal djoedjoealan mah. Lamoen maraneh njaraho mah, jen solat djoem'ah teh pohara aloesna atoeh koedoe diparigawe. Dimana geus salse djig arindit neangan ridjki tina koerniana Alloh, tapi koedoe bari aringet ka Alloh, sangkan baragdja."

Dawoehan Rosoeloelloh s. a. w.

من ترك ثلاث جمعات من غير عذر كتب من المنافقين (رواه الطبرانى عن اسامه بن زيد)

Soendana: „Saha² anoe ninggal tiloe kali solat djoem'ah henteu kalawan oedzoer, tinangtoe ditoeliskeun dina golongan djalma² anoe moenafiq."

Dawoehanana deui:

من ترك ثلاث جمع متهاونا بها طبع الله على قلبه (رواه احمد والحاكم عن جعد)

„Saha² anoe ninggal tiloe kali solat djoem'ah karana ngalalaworakeun kana eta djoem'ah tea, tinangtoe ditjap koe Alloh Ta'ala dina hatena, diteuaskeun."

Kaoenggel dina kitab Zoebad

وان أبعد قلوب الناس من ربنا الرحيم قلب قاسي

„Saenjana pandjaoeh-djaoehna hate djalma tina rohmat Pangeran, nja eta anoe teu narima kana piwoeroek."

## HOEKOEMNA SOLAT DJOEM'AH.

Solat djoem'ah teh hoekoemna perdoe aen, ka saban² djalma moekallaf, lalaki, merdika, tjageur toer moestaotin (henteu aja di panjabaan). Henteu wadjib djoem'ah ka boedak anoe tjan baleg, ka awewe, ka noe gelo, ka noe gering, ka anoe keur njaba djeung ka djalma beulian (abid). Demi anoe lolong mah goemantoeng kana ajana anoe noengtoen, lamoen katimbang henteu berbahaja sanadjan euweuh anoe noengtoen, eta wadjib djoem'ah ka pribadina.

Djalma anoe aja di hidji lemboer noe teu ngadegkeun djoem'ah koe lantaran teu tinemoe sjaratna kalawan teu ngadenge panjeloek atawa adan ti kota at. ti lemboer anoe aja djoema'ahan. Nja kitoe deui henteu wadjib ka anoe waloerat di djalanna koe lantaran hoedjan gede anoe ngariboegkeun kana badjoena, djeung ka anoe boga ahli gering sakirakira lamoen ditinggal tangtoe teu aja noe ngoeroes, atawa deukeut kana adjalna. Djaba ti eta djoem'ah teh teu wadjib ka anoe melang kana awakna pribadi atawa kana bandana, sakira-kira lamoen indit ka masdjid tinemoe dj. kabahlaan.

Djalma anoe teu boga kawadjiban djoem'ah, sanadjan aja di masigit, henteu wadjib solatna djoem'ah, iwal anoe gering djeung anoe oedzoer koe lantaran hoedjan tea, karana ieu mah teu wadjibna teh lantaran waloerat tea, ari geus hadir mah teu aja masjakat.

(Teraskeuneun)

Q I.




Anoe dagang, dipoerba koe oentoeng djeung roegi; anoe tani, diwisesa koe tjoekoel djeung nangkeup dengkoel; anoe koeli, diroengkoep koe dibenoem djeung ditoendoeng. Kitoe hoekoemna moenggoeh noe oesaha.

Tjing, tjing, tjing, tegoeh sing djetoe. Koemaha ari paoesahaan Aboeja ing dalem faabriek? Naha aja oentoengna? Naha aja tjoekoelna djeung naha aja dibenoemna?

Dagang . . . . lain Aboeja mah; tani . . . . lain Aboeja mah; koeli . . . sanes Aboeja mah. Hoekoemna, paoesahaan Aboeja mah teu hoeloean djeung teu boentoetan. Taloeng-taloeng tjarangka roentah, ari dipikir djero-djero mah. Noe teu sedep doenoengan, dipitjeun kana tjarangka. Sanadjan ngeunah, ari koe doenoengan geus teu kapatoeanganan mah, leos kana tjarangka. Alhasil, alfait, al-amis, al-leueur, alhaseum, ngamoeara dina tjarangka roentah.

Ana kitoe Aboeja mah, aja roegi euweuh oentoeng; aja pait euweuh amis; aja farentah euweuh foeloes. Saksina . . . . anak intjoe gawena ngan ngoetiplak ka noe djadi kolot teh. Geura, ieu di handap geus djol deui bae order teh, kieu oenina:

Kapajoeneun kersa
Aboeja hing fabriek.

S. H.

Ieu poetoe noe mawi ngintoenkeun serat teu aja sanes njanggakeun kawiloedjengan, noehoen Aboeja ajeuna mah parantos kagoengan podium paranti tjalik anoe soeroep sareng legeg Aboeja bari majoenan fabriek.

Sajaktosna poetoe teh Boeja ngaroemaoskeun pisan ageung dosa nja eta sok ngarempak tjegahan sjara, enz.

Koe margi eta teu aja sanes noe mawi njaloeoeh ka Aboeja wirehing Aboeja djanten sesepoeh tangtos parantos legok tapak genteng kadek, poetoe teh bade njoehoenkeun babaranana sareng sjarat-sjaratna nobatan dosa ageung, sareng koemaha prak-prakanana, waktosna wajah koemaha, naha siang naha wengi.

Moegi Aboeja maparin katrangan anoe paos dina A. M. soepados kaaos koe oemoem, sakalian sareng oesollina koemaha?

Sateu atjanna poetoe timpah sewoe noehoen.

Hoermat poetoe
Langganan no. 2760
Tjisandawoet.

Tah kitoe boektina teh.

Poegoeh ari pokpokan mah pohara beresna, pohara diplomaatna, toemaros sagala, tjenah, da ka kolot, njoehoenkeun dioboran tjenah, da koe kolot. Poegoeh² geus njaraho sarerea oge, Aboeja mah boga oge obor tara matak tjaang ka batoer, da sepesial paranti ngobor beloet di sawah.

Tjohagna soerat mah, nitah maloeloe, lantaran batinna mah geus maphoem sakabeh seke-seler oge, jen Aboeja teh „leuleus awakna sok kalepasan". Da ari toemaros mah oelah ka tjoepat genep, koedoe ka moentjang gendoel, tjara saehoena Aboeja. Tapakna . . . . . Aboeja mah ledoeg tjara oeroet moending diadoe; kadekna . . . . tjatjag nangkaeun, da teu toeman. Ari kabisa, patoemanan, loenggoer-langgar, loedatledot, sjarana sok ditjotjoo. Teu kaop bongoh, teu paja balangah batoer, geprak bae diteumbrag sjara teh, asal boga keur tjoengtjat-tjingtjetna baeeee. Estoening rejod iman Aboeja mah, teu tjara kagoengan adjengan. Soesoer, soesoer . . . . . , tasbe, tasbe . . . . . , ngan oekoer toenggoe sakoe djeung pesak; soegan teh koekoepoe moentir, sihoreng sirama-rama.

Hemh, Aboeja teh bet hajang seuripoenar; poegoeh-poegoeh Aboeja toekang ngabadjong dosa, bet ditanja sarsilah tobat, poegoeh wee „padjiin-djiin" saoer oestad mah. Ari ka Aboeja mah, koedoe ngadjak parebo-rebo dosa, atoeh!

Si Agoes Tjisandawoet geus njaho dj. geus inget kana dosa, eta teh geus pirang²

oentoeng, geus pirang-pirang hikmat, tjek Aboeja mah. Sabab ka Aboeja djadi tjiri, jen si Agoes Tjisandawoet njaho di hade, njaho di ngabdi, da Aboeja mah loepoet eta teh. Ana si Agoes geus bisa ngabedakeun dosa djeung ngawoela, hade djeung goreng, atoeh si Agoes teh „iman" ka Toehan rawoeh ka Rosoel. Si Agoes geus terang mana amar mana nahi, mana parentahan mana tjegahan.

Booo, amboeoeoe, Agoes, geus pirang² daradjat eta teh, daradjat pikabitaeun Aboeja; Aboeja koedoe dibere metjing. Ari iman tea Agoes, bisi si Agoes teu terang, saoer saehoena Aboeja, eta teh tjahaja ma'rifat ka Alloh, anoe njaangan kana hate. Hate si Agoes djadi ngebrak tjara tanggal poernama, anoe bakal ngamoedi napsoe, mana noe matak salamet fiddoen-ja walachiroh, mana noe henteu. Tangtoe anoe ti heula, noe koe si Agoes bakal ditjokot teh, lain?! Lamoen geus njaho kitoe, meureun waktoe hate si Agoes keur tatjan kasorotan koe iman, hartina keur poëk mongkleng boetaradjin keneh, sarta toenggoel diparoed tjatang diroempak, hajang dikoembah, diberesihan; enja?!

Bener Agoes, bener koedoe kitoe. Pek geura kalantang tjara njeuseuh toekang minatoe. Engke dimana anoe si Agoes geus dilitjin, anoe Aboeja pangnjeuseuhkeun, nja!

Ari njeuseuhna, saoer doenoengan Aboeja, koedoe make tiloe roepa saboentjap-djempol:

Nomer satoe, sanggeus si Agoes inget jen anoe dilampahkeun teh dosa, tjoktjrok koe „saboen-handjakal", handjakal anoe toelen, oelah lamo dina biwir, koedoe teroes nepi kana kolboe; geuning ari asli mah, nepi ka bidjil tjipanon ari kadoehoeng teh.

Nomer kadoea, toeloej seuseuhan teh kalantang make saboen-kapok, kapok moal deui-deui milampah dosa; njoempahan sorangan, tapi kade oelah soempah-maoeng-toetoel, teu kaop bongoh.

Nomer katiloe, dosa noe geus kalakonan, koedoe teboesan koe ibadah, boh koe ngagedekeun solat pasoenatan, boh koe dzikir, boh koe naon bae, dibarengan koe doe'a njoehoenkeun dileboer dosa. Oetamana, dimana-mana rek sare, koedoe inget² mana kalakoean noe hade mana noe goreng. Deker kadinjah lampahkeun noe tiloe perkara teh. Ari geus hasil, Aboeja metjing tea.

## KOROPAK.

Djrg. Sachrip Lgno. 2171.
Artos f 1,60 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. Soepena a Soeria Lgno. 1620.
Artos f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. R. H. M. Enoh Lgno. 2380.
Artos f 1,55 kanggo kw. IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. H. Azhari Lgno. 1945.
Kintoenan f 2,25 kanggo kw. II, III, IV th. 38.




## Talak lontjer.

Di nagri Walanda aja hidji pakoempoelan — tjek Java Bode mah — anoe toedjoeanana kana ngalontjerkeun talak soepaja oelah pageuh teuing tjara ajeuna, lantaran sakitoe kawadoeratanana karasana koe noe laki rabi, dimana karasa pohara perloena pipisahan djeung noe djadi pamadjikan atawa salaki, sedeng koe wet kabina-bina dipageuhanana (disoesahkeunana).

Eta pakoempoelan ajeuna geus njanggakeun pirang² lijst ka Minister van Justitie di Den Haag, anoe dieusi 11017 tanda, sarta noedoehkeun kamoepakatanana kana rekesna ieu pakoempoelan anoe diasongkeun ka pamarentah dina tanggal 22 November 1938.

Koe eta pakoempoelan teh disoehoenkeun ka pamarentah, soepaja dina wet ditambahan kalonggaranana pikeun noe pipisahan:

Kahidji, dimana salasaoerang, boh noe djadi salaki atawa pamadjikan, meunang panjakit owah anoe moal tjageur deui.

Kadoea, ngarobah atoeran papisah medja djeung randjang — lantaran di Walanda mah aja „bertjere tempat-tidoer djeung medja" tea Red. — soepaja dipaparin kalonggaran, dimana geus tiloe taoen kikitoeanana, salasaoerang meunang netepkeun pepegatanana, oelah aja bangbaloeh (kawadjiban) naon².

—o—

## Pohara Poedjieunana.

Selenting bawaning angin, kolepat bawaning kilat, aja bedja anoe kabinabina pertjajaeunana, madjar maneh loeloegoe² pangoeroes kaoem Tjiandjoer, sarta tangtoe kalawan idinanana noe djadi pangolah nagara, ajeuna keur ihtiar djeung babadamian, sangkan masdjid agoeng beuki tambah narik napsoe kana ibadah:

Kahidji, panerangan di djero masdjid rek ditambahan soepaja beuki tambah tjaangna; nepi ka matak betah anoe solat djeung itikap.

Kadoea, tjai di koelah rek diatoer soepaja tambah kabersihanana, djeung majengna tjai. Tina kokotjoran ti girangna rek make panjaringan anoe sakira-kira matak ngabersihkeun.

Katiloe, pikeun anoe abdasna toeman koe tjai leiding atawa tjai soemoer anoe beresih djeung herang, sapoë-poëna bakal disadiakeun doea bak gede tjai leiding anoe eusina kira² saratoes blek, sarta katimbang tjoekoep pikeun noe lima ratoes noe abdas, asal nganggona arati-ati, lantaran tjai beunang meuli tea. Dina eta bak aja 5 kran (pantjoeran).

Kaopat, kabersihan di pakarangan, di pamandian² soemawonna di djero masdjid bakal diatoer reudjeung dioeroes soepaja beuki tambah² kanetjisanana.

Kana langkah anoe sakitoe poedjieunana Al-Moe'min ngahatoerkeun kawiloedjengan anoe maha besar, sarta moega tereh² kaboektianana.

—o—

## Soenan Anjar.

Dina tanggal 10 Maart '39 poë Djoemaah poekoel 11, Soenan anjar, Pangeran Hangabehi, geus hadir di kagoepernoeran, sarta ditoengkoelan koe gegeden² Solo, pikeun nawis roepa² perdjangdjian tea. Dina eta pasamoan koe noe djadi loeloegoe (Goepernoer) diembarkeun jen P. Hangabehi koe Sri Maha Radja Walanda, geus diangkat ngagadang karaton Solo ngaganti noe djadi rama.

Demi P. Hangabehi teh, noeroetkeun Pamandangan mah, nja eta poetra Soenan soeargi ti garwa „ampejan" lain ti padmi. Iboena Rd. Ajoe Handojoretno. Dibabarkeunana dina tanggal 1 Februari 1886; djenenganana keur moerangkalih R. Mas Ontoseno.

Samemeh ageung mah dioeroes di karaton bae, sakola Djawa handap, toeloej sakola Walanda, malah pikeun sakabeh para poetra poetoe ngangkat hidji goeroe Walanda. Paladjaran kadjawenna mah koe ramana koe andjeun.

Dina keur moerangkalihna, teu pati sakoemaha diasihna koe noe djadi rama, henteu tjara ka poetra-poetra noe sanes. Koe sabab eta andjeunna pohara perihna, sarta damelna ti joeswa 12 tahoen ngan tapa bae; oenggal peuting, ti samemeh diangkat kana „prins" mah, siramna sok di Bengawan Solo bae hareupeun pasanggrahan Langenhardjo: Oerang Solo mah geus teu bireuk deui jen Rd. Mas Ontoseno teh ahli tapa, sarta sok kaparanggih liar tengah peuting keur meudjeuhna djemplang-djempling.

Dina joeswa 25 tahoen andjeunna kagoengan garwa ka saderek misan, Rd. Adjeng Marijati sarta kagoengan poetra 5, noe aja opat. Barang ieu garwa poepoes dina taoen 1920, heuleut opat taoen nja eta taoen 1924, garwa padmian deui ka Rd. A. Koes Sapariah sarta kagoengan poetra 3. Kadjaba ti padmi oge, Kdj. Soenan teh kagoengan deui garwa ampean, sarta poetraan ti dieu oge 6 siki. Djadi djoemblah para poetrana kakara 11 oerang.

Gelaranana Kdj. Soenan anjar teh tjara ramana bae, nja eta: Soesoenan Pakoe Boeono Senopati Ingngalogo Abdoerrahman Sajjidin Panatagama ingkang kaping XI ing Soerakarta Adiningrat.

—o—

## Boepati diontjlah.

Java Bode meunang bedja oepisil ti Bogor, anoe ngoearkeun jen Boepati Magelang R. A. A. Danoesoegondo lantaran kakoesoetan tina perkara kaoeangan tea dilepas tina kapangkatanana.

Ieu ontjlahan teu atjan ditetepkeun, dengen hormat atawa denesna, roepana ngadagoan heula boeahna papariksaan.

—o—

## Pangdjaga Oeang.

Sarehna kaajeunakeun kanjahoan loba pakoetjroetan tina hal kaoeangan di kalangan para boepati, noeroetkeun bedja tjarita, pamarentah agoeng keur ngoelik piakaleunana pikeun njegah napsoe ngagampang kana titipan. Noe pangheulaheulana kamanah, saoedjaring bedja teh, nja eta doeit anoe lain tanggoengan pamarentah, tjara model doeit kabogana desa-desa, oelah dioeroes atawa oelah diwengkoe koe kakawasaan para boepati, tapi dioeroes koe hidji badan atawa hidji kapala anoe bisa kakontroleu oenggal oesik. Djaba ti doeit desa oge, loba deui doeit$^2$ atawa fondsen anoe sok biasa djadi tjekelanana eta para boepati.

Moedah-moedahan koe djalan pangatoeran noe bakal diajakeun koe noe djadi pamarentahan bisa ngadjaring kaloenggoehanana noe njarepeng pangkat tinggi, tina roepa$^2$ moesibat sarsilah oeang.

—o—

## Gerakan doenja.

Lamoen oerang matja roepa-roepa bedja ti Eropa-koelon dj. Eropa-tengah, sidik ieu Karadjaan-karadjaan teh sadjeroning sepi tina peperangan teh, dina batinna keur meudjeuhna pada taki-taki pada tjaringtjing, bisi nepi ka koedoe pada ngadoe tjongo pedang, tjongo mariem. Boektina oedagan Inggris ajeuna, teu aja lian kadjaba ti balatantara laoetan koedoe djadi pangkoeat-koeatna sadoenja, malah ajeuna keur njieun tiloe kapal perang anoe tanagana rohaka. Noe dipalar teu aja lian, ngan soepaja Duitschland oelah keras teuing aksina menta djadjahan.

Koe ieu aksi, Duitschland teu tjitjingeun, tapi soesoembar djeung ngoedag, soepaja balatantara oedara di Duitschland pangdjempol-djempolna sadoenja oelah kasaroeaan koe noe lian. Noe dipalar ora lian kadjaba ti soepaja aksina menta koloni tetep matak gigis anoe lian.

Italie teu tjitjingeun tjatjawis, ngoempoel-ngoempoel serdadoe, sarta njieun panggilan ka sakoer oerang Italie noe aja di nagara loear. Ti Paris geus 1000 oerang Italie noe meunang panggilan. Noe djadi maksoedna, ngaherong njieun patjektjokan djeung Paris tina perkara tanah djadjahan noe aja di Afrika kaler (tanah Tunis) tea. Frankrijk ngagedean bahroeting perdjagaan deffensie perang, pikeun ngajonan tatahar Italie, sarta geus soesoembar, sanadjan satoendjang beas, taja petana aja djadjahan anoe dipasrahkeun, anging ti dibeuli koe getih heula.

Peperangan sadoeloer di Spanje nepi ka minggoe ieu teu atjan rengse pisan, lantaran loba gegeden$^2$ perang anoe kapala batoe, hajang perang nepi ka djoetjoengna. Ti Presidenna nepi ka minister-ministerna noe kamari ieu, ajeuna geus diganti koe noe anjar, njieun tanaga baroe pikeun ngalawan Djendral-Franco. Di lingkoengan repoeblik geus djoel-djol anoe baha ka pamarentahna, njieun taladjak barontak, nepi ka repoeblik koedoe ngalawanan doea pihak, nja eta pihak Djendral-Franco djeung noe baha. Balad$^2$ Franco keur meudjeuhna hiboet ngorojok repoeblik djeung ngomean nagara-nagara noe geus raroeksak. Sakabeh karadjaan$^2$ sadoenja geus ngangken kana paparentahanana Djendral-Franco.

Ti dieu madjoe ngetan, oerang papanggih djeung mas-alah Palestina. Beuki dieu, beuki tambah kariboetanana, lantaran geus pada tembong kahajangna ti oenggal$^2$ pehak dina koempoelan medja-boeleud di London, ti antara wawakil Arab djeung Jahoedi. Di dieu kanjahoan kakoekoehanana oerang Jahoedi soepaja Palestina djadi lemah tjaina. Lain bae Jahoedi noe aja di Palestina, tapi di sakoeliah doenja pada ngabantoe kana ieu aksi, sarta noe bangsa kapala-panas mah dibarengan koe bari njieun kariboetan di Palestina, nepi ka noe djadi korban geus mangpirang-pirang.

Ti pihak Arab aja arang-iringna meueusan, nja eta rek masrahkeun saparapatna pikeun koloni Jahoedi anoe koedoe aja dina bawahan Arab, tapi ajeuna pisan Palestina koedoe merdikana. Moefti Besar Palestina keur pada nganasihat koe gegeden Mesir soepaja boeroe-boeroe moelih ka tempatna, soepaja dimana beres babadamian, toeloej ngawasa di sa-Palestina.

Gandhi, leider-besar kaom Hindoe keur ngabantah pamarentahan kasoeltanan Raikot, soepaja paparentahan di ieu karadjaan dirobah noeroetkeun prostelanana Mahatma Gandhi. Ngalawanna lain koe pakarang, tapi koe poeasa mati-geni, sarta dimimitian ti tanggal 3 Maart. Andjeunna djangdji, lamoen teu dikaboelkeun pamoendoetna, poeasana rek nepi ka maot.

Ari garwana ieu leider-Besar keur aja di pangboeian lantaran miloe tjampoerbaoer, ngapalaan noe barontak. Ieu istri geus dibedjaan koe tjarogena tina mimitina poeasa.

Koe lantaran noe keur poeasana Leider-Besar, atoeh di sadoenja goedjroedna oge, malah pamarentahan Inggris rek ihtiar soepaja poeasana eureun, sarta aja babadamian antara Soeltan dj. Mahatma.

Di Laoetan-tedoeh, harenghengna tetep sakoemaha noe enggeus$^2$, perang tjampoeh saoemoer-oemoer antara Tiongkok-Djepang. Tiongkok metakeun ngagorela, sedeng Djepang ngawang$^2$, soebat-sabet, djebrad-djebrod lir ibarat Gatot-Katja, malah henteu langka anoe keuna koe bom Djepang. Kamari ieu aja protest ti Inggris dj. Amerika, lantaran aja tjangkinganana djeung barangna anoe diroeksak koe bom, tapi gantjang Djepang ngakoena kakaliroean, sarta sanggoep ngaganti paroeroegi. Tapi dasar Djepang, ari raj poë deui mah, beledag deui bae, tjara noe ngahadja njieun kakaliroean.

Noeroetkeun bedja-bedja kawat anoe kaoearkeun ajeuna, ngawawarkeun jen Mahatma Gandi, leider-besar, saoemna teh ngan 4 poë, lantaran koe ihtiarna noe ngoeroeskeun sakapalajna teh koe Sultan Raikot dikaboelkeun.

Toeh! da kitoe ari ketakna leider-besar mah, teu tjara noe biasa, sanadjan poeasa sawindoe oge, boa moal aja noe ngawaro.

Di Europa tengah geus ger deui tjampoeh riboet, oerang S l o w a k i emboeng anoet ka T s j e c h o noe njekel kakawasaan di karadjaan Tsjecho-Slowaki, pasesaan Duitschland tea. Dina waktoe ajeuna geus rek ger perang sadoeloer, malah geus katiloe poë ajeuna riboetna teh. Minister$^2$ kaom Slowaki geus dilepasan djeung ditangkepan, gegeden$^2$ noe sedjenna sakoer noe disangka ngaloeloegoean barontak geus dikereman; anoe tjilaka, anoe misan geus rosa.

Rea pisan bedja noe ngawawarkeun madjar Djago-Hitler aja di satoekangeun Slowaki (anoe hengker).

Koemaha pibaloekareunana teu atjan aja noe bisa negoeh, ngan noe poegoeh matak hariwang, tjenah.

—o—

## Soesoe Tjiandjoer.

| Pameresan | Vet-gehalte | Vetvrije droogrest | Zuurgraad | Reinheid | Katrangan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Klein-Segoenoeng, Patjet | 3,8% | 8,77 | 5,2 | Goed | sedeng tjampoeranana | Voldoende |
| 2. Tjimatis, Tjiandjoer | 4,0% | 8,93 | 7,2 | Voldoende | idem | Goed |
| 3. de Bron, Gekbrong | 3,0% | 8,83 | 6,4 | Goed | idem | Voldoende |
| 4. Camoenie, Tjiandjoer | 3,6% | 8,97 | 5,0 | Onvoldoende | idem | Matig |
| 5. Angkloeng, Tjibeber | 3,6% | 8,72 | 6,4 | Goed | idem | Voldoende |
| 6. Valencia, Patjet | 3,9% | 8,15 | 6,2 | Voldoende | idem | idem |
| 7. Schuring, Ond. Pasirrandoe. | 2,8% | 8,65 | 6,6 | Goed | idem | idem |

—o—

## Koropak.

Djrg. R. Kartamihardja Lgno. 2233. Kintoenan f 3,10 kanggo kw. III, IV th. 38 & kw. I, II th. 39.

Djrg. Adam Lgno. 1099. Kintoenan f 1,50 kanggo kw. III, IV th. 38.